VIKIPEDIYA

# Vohon tili

Vikipediya, ochiq ensiklopediya

**Vohon tili** — vohonlar tili. Panj daryosining boʻylarida — Tojikiston va Afgʻonistonda hamda Sharqiy Turkistonda, qisman Pokistonda tarqalgan. Hind-yevropa tillari oilasining Hind-Eron tillari guruhiga mansub. Sarikoʻl, ishkoshim, yatnob, yazgʻulom, shugʻnon, rushan kabi hozirgi mavjud kichik xalqlar tillari bilan aloqador. Sharqiy eroniy tillardan sugʻd, sak, tohar, xorazmiy tillari oʻzbek tilining shakllanishida katta ahamiyat kasb etgan substrat tillar boʻlib,ular hoz, oʻlik tillar sanaladi. Oʻzbek tilining sharqiy eroniy til substratini oʻrganishda, yuqoridagi oʻlik tillardan tashqari Vohon tilining ham ahamiyati katta. Vohon tilining oʻzbek tili bilan aloqasi bir necha ming yillikdir. Vohon tilining oʻzbek tiliga aloqasini koʻrsatuvchi otlardagi koʻplik shakli — ish (vrit — "birodar", vritish — "birodarlar"), kishilik olmoshi (oʻzbek shevalarida "oʻzim"). Vohon tili Oʻz yozuvi va adabiy tiliga ega emas. Shuning uchun bu tilda oʻzbek tilidagi sharqiy eroniy tillar bilan mushtarak boʻlgan soʻzlarning qad. shakli koʻp uchraydi: kalava — kalla, baf — bop (menbop, boplamoq).

## Adabiyotlar


- OʻzME. Birinchi jild. Toshkent, 2000-yil
- Gryunberg A. L., Steblin-Kamenskiy I.M., Yaziki Vostochnogo Gindukusha: Vaxanskiy yazik, M., 1976. Paxalina T. N., Vaxanskiy yazik, M., 1975.




*Ushbu maqolada Oʻzbekiston milliy ensiklopediyasi (2000-2005) maʼlumotlaridan foydalanilgan.*



*Jahon tillaridan biri haqidagi ushbu maqola chaladir. Siz uni boyitib, (https://uz.wikipedia.org/w/index.php?title=Vohon_tili&action=edit) Vikipediyaga yordam berishingiz mumkin.*


"https://uz.wikipedia.org/w/index.php?title=Vohon_tili&oldid=2009568" dan olindi

**Bu sahifa oxirgi marta 16-Avgust 2018, 22:02 da tahrir qilingan.**

Matn Creative Commons Attribution-ShareAlike litsenziyasi boʻyicha ommalashtirilmoqda, alohida holatlarda qoʻshimcha shartlar amal qilishi mumkin (batafsil).